# E' SCHREK

OB

# DE' LEZEBURGER PARNASSUS.

VUM

A. Meyer.



LEZEBURG,

BEI J. LAMORT, OB DER PLACE-D'AAREM.

—

1829.

# VIRWUURT.

D'Zeit erlaabt mer et net fir dem geéherte' Publicum an desem éschten Drock, de' ganze' Kreez vun de' Regelen virzestellen, dé mer als Fondement zur Orthographie vu' menge' Verse' gedengt hoien. Ech komme' vielleicht méh spét an d'Gelehnheed, iver de Bau von onzem Dialekt, a' grammatikalischer Hinsecht ze schreiven. Ech hoie' scho' vill Materialien fir dé Aarbecht bei eneen, och kan ech dem geéherte' Lieser eppes Klengs, nu' ganz netzelech, iver d'Vokalen an d'Konsonante' matdeelen.

1° De *v*, am Oiefank vun engem Wuurt, koemt, waat d'Aussprooch oie'belangt, ganz iver-een mat dem hòhdeitschen f oder v. An der Mett oder am Enn vun de' Wiirder klengt he' vill méh sanneft, baal wé den deitsche' w.

Ech hoien an dezer Schreft, a' fir mech, als Regel oie'geholt, dat de' *v* entweeder m'am deitsche' *v* oder mat dem deitsche' *b* iver-ee'-stemmt. Ech schreiven d'Wiirder: Vater, Leib, an onzem Idioom, V*aieder*, *Lei*v.

2° Den *f* an de' *w* hun ech gebraucht entwee-

der wa' mein' Oher d'Toenn, bezeechent durech dé zwee Bustaave', gefillt hoiet, oder wa' Wiirder, wòvun as den Haapttòn sech am deitsche' befennt, an dezer Sprooch mat dem *f* oder dem *w* orthographiéert sen.

3° Ech brauchen oft den *h* a' Wiirder, wòvun as d'Analogen, an der deitscher Sprooch, mat engem *g* virkommen. Sò ka' mer *geseht* mat gesagt duun iver-ee'-stemmen.

4° Ech hu' mech, iverhaabt, a' menger Manéer ze orthographiéeren, noh dese' Grondsaetz geriicht:

1. Ech schreive' mat den Zeeche' vun den Toenn dé mein Oher fillt;
2. Ech haale' mech sò vill als meglech oien der Orthographie vun den hòhdeitschen Mondaarten;
3. An den transforméerte' Wiirder sichen ech, wò meglech, d'Zeeche' vu'm Grondtòn beizebehaalen; sò schreiven ech *Toenn*, well et vun *Ton* koemt;
4. Ech hoielen doiebel oder eenzeg Bustaave' fir d'*Laengt* oder d'*Kiirzt* vun den Toenn ze bezeechnen;
5. De Gebrauch vum Apostrof tret als Zeechen vun de' Bustaaven an dé, fir d'Oher

ze befriedegen, musse' wegfaalen. Den *n*, z. B., am Enn vun de Wiirder, faellt bei enger Konsonant, dé drob folgt, aus; de' Konsonant muss over keen *d*, *t* oder *z* sen.

5° Den *a* as etlechmool *laang a' stomm*, wé a' *Man*; *kuurz* wé am Wuurt *Pap*; he' *klenkt* oft wé am Wuurt *Schaan* (Schande); hen as *laang* am Wuurt *naas* (naß).

6° Den *e* get *laang* ausgespracht an de' Wiirder *Gees* (Ziege), *een* (man), etc.; hen as *haart* an de' Wiirder *sé*, *fléh*, *géh* (gehe), *sanneft* an de' Wiirder *Ovend*, *Maenner*, etc.; den haarden *e* koemt oft mat dem deitschen *oe* oder *ie* ivereen.

Den *e klengt* oft, wé den deitschen *ae*, am Wuurt *Steng* (Steine), z. B.; an deem Fal as he' *laang* a' *kuurz*. '*T* as nach eng aner Zort *e*, dé *kuurz* over *dompech* klenkt: d'Wiirder *get*, *Stemm* (Stimme), *net* (nicht), se' Beispielen dovun: Dé Sort *e* hoiet de Wierd vum deitschen *i*.

7° Den *o* as *laang* am Wuurt *gedoon*; hen as *kuurz* a' *sos* (sonst), *Verdross*; he' *klenkt* a' *Mohnd* (Mond); hen as *stomm* an de Wiirder *Mond* (Mund), *Grond* (Erde); hen as *haart* an de Wiirder *Kòh* (Kuhe), *zwò* (zwei).

8° Den *u* an den *i* sé' *laang*, wé a' *Liicht*, *Tuut*; *kuurz*, wé a' *git*, *Brut*.

9° *Ei* get ausgespracht wé *ai*, as *laang* a' *kuurz*; *laang*, am Wuurt *Zeit*; *kuurz*, am Wuurt d'*Leid* (die Menschen).

10° Den *h* as etlechmool aspiréert, wé an *héer*; d'anermool net aspiréert, wé an h*en* (*il*).

11° Den *ïe* get wé de franzéschen *ie*, am Wuurt *lièvre*, ausgespracht; den *oie* sprecht mer aus graad wé d'fransécht substantif, *une oie*.

---

Ja et get *fennef* Auer, ech muss an d'Diligenz laafen; en aner Johr, léve' Lïeser, sohn ech der Alles; elo sohn ech der Aedé, a' bïeden dech alt e' wéneg Matleiden mat dezer Schreft ze hoien.

*Lezeburg, de' 4te September* 1829.

*A. Meyer.*



## OIEN D'KRISTIN.

Kristin och hei ob dem Klé
  Dan dein Hierzchen,
Balsem keemool mer sé
  Ob mei' Schmïerzchen,
    Oh Hierzchen!

Hei, ob dem helgrenge' Graas,
  Bei dem Baemchen,
Wò an dem pïerleche' Naas
  Leit, oh Maedchen!
    E' Schaefchen;

D'Laemchen am Schïed oien der Broscht,
  Dat lévt Kentchen,
Leckt et mat séssecher Loscht
  Em de' Moenchen
    De' Kennchen.

Do wò de' Vilchen um Reis,
  Bei der Braeitchen,
Gév fir kee' Gold a' kee' Preis
  D'lév Braeitchen,
    Seng Braeitchen.

Kuck dach do iver um Schlaag,
Wé se ruck'len,
D'Daievchen dem Maennchen do laacht,
A' sech duck'len,
Sech-muck'len.

Fléht eng Moesch net elo
An hirt Haeischen?
As dan d'Fraechen net do,
D'lév Maeischen,
Am Haeischen?

Kristin, as d'Sonn da' vu Gold,
A' vu' Samet de' Wréschen;
D'Schiedplaaz ver neischt haut getrolt
Ob dat Grieschen,
De' Wieschen?

D'Eng'le' ma'm Kraenzchen dei' Kap
Emgerengelt,
Seide' blo Baenn em de' Schap,
Deen do klengelt,
Gespengelt?

Schmank wé d'Grieschen dei' Leiv
Mat dem Guurdband,
Blenkeg wé selvereg Reif
Ob dem Wiesland,
Emrant?

As jo dein A Diamant?
  Wé et fonkelt?
Liicht et wé gliddeche' Brand
  A Karfonkel
    Am Donkel?

Laeft dach dohin an dohïer,
  Ewé d'Wellchen
Héch ob dem stiermesche' Mïer,
    Der deng Nennchen,
    Oh Laemchen!

Kristin, hei ïevel um Klé,
  Dach dein Hïerzchen,
Balsem keemool mer sé
  Ob mei' Schmïerzchen,
    Oh Hïerzchen?

---

******************************

## D'PORZELEINS AN D'ÏERDE SCHIERBEL.

Soh, wees de waat as,
Do nieden am Flas,
Wò d'Leid all hi' laafen,
Verwonnert ze gaafen?
As eppes do?
Géh kuck emool noh.
Jeses! zwò Schíerb'len
Schlohn sech a' Mierv'len,
Bluddeg laeft d'Sédt
Vun de' Wonne' gerét;
Held hoiet de' Schein,
Dé vu' Porzelein;
Hei, si-as oieven!
Am Nòspelter Oiewen
Dé aner gebaakt,
Rifft: waat, sen ech Paak!
Dé éscht leit nun ennen,
Eweg ohne Sennen.
Heh! d'Pólizei
Rifft: keng Streiderei!

Si stinn do a' keichen,
Wé d'Honn wann se weichen.
Soht, rifft, Heer Boied,
En dreckeche' Moied,
Kann ech woiel zeihen
Des Klaeppereien,
Ech wees wé et gòng,
Vun Oiefank hei stong,
Deer vu' Porzelein
Must-der verzei'n:
A' China geboieren,
Am gròssen erfoieren
Wé'm Rubi a'm Gold
Wor alles her hold;
Kinnek a' Kaeser
Em de' Chineeser
Wore' verzeckt;
Zerbrïechelecht Gleck,
Aus dem Pallaas,
An de Moraas,
Noh bei mein Haus
Werfft se heraus.
Vu'm Bïesem am Wierbel,
Drob d'Nòspelter Schierbel,
Gedrieve', gedréht,
Fléht hïer an d' Sédt,

De aner geseit;
Saeht: Brudder kee' Neid,
Obschonn ech e' Bauer,
Hoiel mat mer Dauer,
Se' mer net gleich
An dezem Reich?
Sé du getréscht,
Saeht her dé éscht,
Ech hoien och woiel Dauer
Mat der, oh Bauer!
Gleicht deng Gebuurt
Net dengem Wuurt?
Setzt de mech gleich
An desem Reich,
Fé, jo dem Paak!
Drob schlòg her de Baak,
De aner, sò wont,
As se nur kont;
Rifft: waat sen ech Paak?
An haeht her eng — Klaak —
Dat se faellt ennen,
Eweg ohne Sennen.
Gut, saeht de' Boied,
Dank der, oh Moied!
Dé praechteg ze éhren,
Waerd ech scho' lé'ren:

Och as et ergangen,
Dat gleich gòv gehangen
Dé niedereg Schierbel,
Nach dreivt se am Wierbel,
Héch iver dem Land,
Den dauschende' Wand.

---

*******************************

## D'SPENGEL AN D'NOHL.

An der Zeideng stòng,
Dat zò'r Spengel gòng,
Ech wees net wò emool,
Eng blenkeg stohle' Nohl ;
Si koent se goier net leíden,
A' faenkt drob oién ze streiden :
« Dem Spiegel gleich,
» Oie' Glanz as reich,
» Dé vir der steeht,
» Zò dengem Leet. »
« Mat dengen helle' Straalen,
» Kans de woiel nach braalen, »
Saeht d'Spengel drob,
« Dei' Glanz haellt ob,
» Fleht ob dei' Bauch,
» De' grengsten Hauch. »
Den Eifer klemmt der Nohl :
« Nu' soh du Draach emool,
» Bleivs d' net haale' steif,
» Wò mei' schmanke' Leiv,

» Wé d'Fullen durech d'Loft,
» Leicht dur'ch jide' Stoft
» Behenn sech schwenkt ?' »
« Madam bedenkt, »
Faellt d'Spengel her an d'Rïed,
« Och oie'gespaant wé d'Pïerd,
» Eng schwéer Kette' muss der schleefen,
» Galéer Schaan ïech obzehaefen;
» Eere' schmanke' Leiv
» Bleivt woiel net haale' steif,
» Ewell, dir must et och bekennen,
» Dir hoiet kee' Kap. »
« Du elle' Lap, »
Saeht d'Nohl, hir Armen oien de' Lennen,
« Wess, dat d'Fraele' Nohl
» Staamt vum gròsse' Stohl,
» Deen Hektor's Broscht emgin,
» Den Helde' Schwïerter gin,
» An dat, mat oie'geïervter Dugend,
» Ech, gleich der Amazone' Jugend,
» Mat haardem helde' Lïeven,
» Gént jiden Zwank mech hïeven. »
« Du kans mat haardem helde' Lïeven,
» Gént jiden Zwank dech freilech hïeven;
» Dach graad deng Hïerd dé meecht,
» Dat leicht den Zwank dech brecht;

» Dein Adel staamt vum gròsse' Stohl,
» 'T as wòer, maechtech Fraele' Nohl,
» Dach wess, vum niedreg Eise' kommen
» Deng ad'lech' Hunneg-Heeren Zommen,
» Dat d'Eise' selver kruut
» Vun drekkeg Ïerd Gebuurt. »

---

*******************************

## D'NOIECHT.

Ja Aede Ovend dan, o Jes 't as Zeit,
Eng Schneifche' nach, an héer,
Sos koemt mer d' Noiecht nach ob den Halz
geheit,
Heremm vun hirer Kéer.
Si streid allzeit, dé Streidesch dé et as,
Ob mech, oh fé! den Eifer lésst se las,
Ob dech, ob aner nach :
Am Streit as hire' Fach.
Si haat mech Dubbels-noh erdapt,
Zum Gleck sen ech bei Zeit entrant,
Wé dech se d'leescht sò staar'k gerapt,
Dat ech se Greng a' Gïel vernant.
Jes! ech muss laafe', sos kriss de Gejeiz,
A' riich du schén deng Kommissiònen aus,
Sos kriss de gewess nees eng Schneiz,
Du kenns jo dee' verfluchte' Schaus.
Sò soht der Daag dem Ovend gescht,
Um leschte' Kep vum Horizont,
A flupteg! wor he' fortgewescht,
Nach éh'r een Ame' sohe' kont.

Den Ovend geeht a' naetzt,
An d' Oieder alles sezt,
D'Haus get gleich gekïert,
D'Soierge' gi' verwïert,
D'Ròh get ov an d' Welt gesenkt,
De Mohnd koemt aus dem Bett gelenkt;
Hïe' selver mecht sech fort ob d'Rees,
Gesoht : du Noiezstïer ruff dech hees :
Bauer vun dem Feld,
Tambur an deng Zelt,
Laemmer vun der Waed,
De Kéh é' Bett gestreèt;
Deng Stemm laaf och an d'Stïed,
De' Nonne' ruff : jeeh bïed!
Geselle' git dir heem,
Géh Mau'rer du vum Leem,
Klautche' ruff : « nun ovgelést ! »
Kaafleid dir eer Loiède' schlést.
An d'Laemmche' maeht am Stal,
Et héert een den Tromme'schal,
De Brudder bïedt sei' Ròsekranz,
D'Koiem're' stin am Kïerzeglanz,
D'Hausfra hoelt hirt Spanneraad,
Mat Kraache' spïert sech d' Staad.
D'léer Stroose' spoiersem schaalen,
D'Lanter loest hirt Liicht draa' faalen,

« Wer-da ! » werffen d'Woiechten draan,
D' Stelheed firt zum Himmel aan.
Kuck, over si dréht,
Andem dat se fléht
Um Reck,
Ganz fleck,
Gelt d'Noiecht,
Gev oiecht :
Eng Mò'ren Haut,
E' stomme' Laut,
Gròss a' kleng zegleich,
Daav an dach Gehéerreich,
Aus blannen Ae' kuckt,
Waat weit a' breet sech muckt.
Spanne' bauen, Rate' brucken,
Déf an dausend Pòkékaulen,
Flenntermaeis zu'r Noies auskucken,
Mòken an der Gurgel maulen
Do wò Schlange' gin,
Lïeveg Moiede' stin,
Vum Ongeziwer,
Kuck, laeft se iver :
Dat sech haett, se, God, jo sohn,
Am Himmel selver ivergin,
Wé d'Noiecht vu' sengem Pap gedoon,
Sein hellegt A fir d'éscht gesin.

Si wenkt, den Himmel gleich voll Lampe' get,
Aus hirem Kap eng Idé tret,
Dé rifft dem Mond : je, joh deng Stemm
Weit a' breet heremm,
De Mohnd gïev fond; si ruff: me héer,
Ob d'Haed dei' Feier kéer,
Meng Meeschtesch loest der sohn,
Deng Flaam a' Bescher och ze drohn;
Hoiel drob kee' Schlof,
An d'Mïer klamm ov,
Ob Ruine' fleh nach héch,
Gev oiecht ob mei' Gespréch:
Waat déf do niede' kreicht,
An héch hei oievé' streicht,
Kuurz waat sech zògedrohn
Soll moier deng Nohriicht sohn.
Si rifft doierob sech aus dem Othem:
Me héer Schlof,
Lés d'Waachen ov,
Dervir dach héer deze' Rothen :
Aus dem Lïeve' kéer,
Waat Wonnesch och do wéer,
Joh Idé, Neid an Haas,
Geschwenn eweg mer dat Gefïer,
Drob an de' Neischt mer d'Lïeve' spïer,

Do stéh;
Nu géh,
Den Draem eleng loos Plaaz.
Et steeht am Himmelsfeld,
Wò d'Sèn zò'm Neischt sech néhert,
Eng Welte' gleicheg Zelt,
Vu'm Lïeven ongestéert;
Scho' moien'che' Geescht lòf ob der Stroos,
Dem A daat Wonnerland ze schaafen,
Dach hoiet zò'm Gleck hen d'Méh verloost,
Sos gév hen haut dernoh nach laafen.
Hei woienen d'Draem, nun héert
Hirt Lïeve' kirzlèch léhert.
Vun Damp, ech wees net wé hen heescht,
Hir Leiver sen, an hire' Geescht,
Vu' kenger sech'rer Fur'm emgin,
Sen alles waat se welle' sín.
Sò lang as d'Waache' streng regéert,
Net Neischt, net Eppes, ongestéert
Sen, net am Dòd sen, net am Lïeven
Se, sonner oien d'Gestalt ze klïeven,
An engem Stoff, onendlech ausgebreet,
Zò allem gleich gescheckt a' leicht bereet,
Aus desem Stoff, waat as, waat wor, waat get,
A' wé dé drei verschiden och sech reihen,
An d'lig'necht sen ma'm Schein vu'm wòer tret:

Dé do, vum Schlof bewaacht, a' Kette' leihen,
Dé millione' Geeschter, ohne Eegen,
Mat Freed, mat Schmïerz, mat Leed, mat Seegen,
Noh hirem Well ze lenken,
Erhoieven iver d'Denken.
A' wé de' Laut, deen d'Noiecht verscheckt,
Rifft: ob aus eerem Neischt genohte' Lieven,
Sech dausend wonnerbar Gestalten hieven;
Dem Kahos, gleich gebilt, entreckt
Eng Welt vu' liigtem Eppes, sech verschieden,
Dé koemt ob d'Wuurt, daat rifft, geriden.
« A' China git dir hei,
Och etlech an d'Tirkei,
Dé Gees dem Kaeser Knaupe' gïev,
Dat dreimool s'aus dem Schlof hen hïev;
A' Lapland laaft dir aner,
Och bei den Afrikaner;
Vu' Java bis zò'm Feierland,
Des hei do hi' gerand;
Ech ruffen ïech do hannen,
Neiholland obzefannen;
Och kréhen dé do iver,
Europa huurteg iver;
Kolombusland an engem Spronk z'erreechen,
Daa'rfen dé do nieden net erbleechen. »

An, d'Meeschtesch Wuurt ze éh'ren,
Laeft alles ov rulé'ren.

Over do schleif dei' bluddegt Messer,
Mïerder, a' soh haut geeht et besser,
Héert, oh ai! oh ai!
Laeft do e' bluddegt Geschrei,
An d'Blut flést,
De' Wand bloest,
D'Wollek fléht,
D'Loied kréht,
Geeht ob an zò,
Nun as et Ròh.
Heh Irer! Irer! héer,
Heihin dei' Foesche' féer,
Hei wò et blenkt,
Daat d'Trauliicht wenkt:
Ha, ha, ha! hai ja!
Laachen se, kuck,
Leit hen do, mai ja!
Keng sech muck!
An d'Noiecht um halve' Gank vun hire' Freeden,
Hir Glorie weit a' breet heremm ze spreeden,
Hir Dothen haut ze fei'ren,
Rifft: Geihen hïer a' Lei'ren.

Eng an eng,
Doier em d'Steng,
Wò d'Gaalge' steeht,
Wò d'Noiezeil geeht,
D'Hexe' fléhen,
Em sech dréhen,
An dem Kranz,
Nun am Danz.
Do juppelt eng,
Ganz eleng,
Ob den Huppen,
Kleckt an d'Haenn,
All behenn
Em se luppen.
Kuck, eng Geih,
Hei elei!
Ob d'Gaalge' kloemmt,
Sech selver stemmt,
Rifft herov : me Hex, oh héer!
Erem dei' Foesche' féer,
Keng gïev bang,
Juppelt lang.
D'Maenner kick'len,
D'Leiver wick'len,
D'Kaep gin hin an hïer,
Wé d'Wellen ob dem Mïer,

Hexen ob de' Kretschen,
Mat den Haenne' kletschen.
Oie' faenkt d'Leier,
Drob e' Feier,
Rifft: jeeh herbei
D'ganz Hexerei!
Em d'Leier laafen,
All ze gaafen;
Hex e' Kessel,
Héch ob tessel,
Sprangt heremm
Mat heller Stemm;
Kacht,
Bracht,
De' Brei,
Herbei!
Vu' Juden-Haiet,
Vun Türke Leid,
Meschtpull
Draa' rull,
En Dòde'kap
Och draa' rap,
Sieve' Kneipen,
Draachen Treipen,
Tubaks Aeschen,
Lïeder Taeschen,

Schwïevel dut,
An de' Brut,
Och Zalfei
Doa' leih;
Donnerkraut,
Onken-Haut,
Eile'-Longen,
Mòken-Zongen,
Dòde'-Loieden,
Stenckech Moieden,
Bluddeg Haenn,
Schlangen-Zaenn,
Lïeveg Maeis,
An dé Speis;
Geese'-Gaal
Draa' faal,
Hirschhoier
Dut eloier,
A' réert, réert, réert,
Heremm dé Speische' féert;
Greeft nach weider draan,
Scorpiònen-A'n,
Raate'-Mellech
Laaf draa' voelleg;
E' grenge' Freesch
Draa' verleesch,

Guckuks-Ee'r,
Hire' Lee'r,
An der Zop
Hoien doierop.
Rufft : « zò'm Brei,
All herbei ! »
Schmïert an d'Doepchen,
Dé gut Droepchen;
Wonner Kraaft
Hoiet dee' Saaft.
Sangt : Mat desem Schmïer
Sprang'n ech iver d'Mïer,
Ech sprangen aus der Kloft,
Ech fléhen an der Loft
Honnert Stonne' weit,
An engem Ableck Zeit;
Ech sen zògleich
A' jidem Reich.
E' Pallaas
Am Moraas
Leiht heremm
Ob meng Stemm.
Am Himmel geeht e' Wieder,
Fléhe' Steng, feirech Rïeder,
Bluddeg Hierzer,
Gliddeg Schwïerter,

Dòdeg Leid;
E' Pïerd reidt,
Kuck, héch ob,
Am Galop;
D'Kométe' gin,
D'Zeite' stin,
D'Sonn faellt em
Ob meng Stemm.
Stel, gïet oiecht,
Wenkt hen d'Noiecht,
De' Freede saat,
Dé se haat.
D'Dòdeloiede' kraachen,
D'Grïever ob sech maachen,
D'Knochen laafen oieneneen,
Gi' Kaep, Leiver, Haenn a' Been;
Eng Stemm laeft hoiel dohïer:
Waat as dan dei' Begïer,
Woiefir meng Ròh ze sté'ren,
Meng Glider obzeré'ren,
Woiefir aus hirem Dòdenhaus,
Riffs de d'ròheg Geeschter aus.
Si laafen hin an hïer,
Ze Fòss, och am Gefïer,
Dausend Stonn dé eng,
Dé aner keng,

Verdeelen sech an d'Stïed,
Ob d'Feld, an, ohne Rïed,
Si stin, si gin, si wenken,
Bis hir Stonne' penken.
D'Hoiene' kréhen,
D'Hexe' fléhen,
D'Eile' gin,
D'Geeschter sin
An der Ròh,
Halver zwò
Hoiet geschloon,
'T as gedoon.
An d'Noiecht, um Boierd vum Graav,
Haellt z'reck eng Weill de' Laaf,
Si denkt,
A' lenkt,
Oh! traurech hire' Gank,
Zu'm nohen Ennersank.
Ech wor, seht Schret vir Schret,
Wò weeder Zeit nach Raum mé get,
Am donk'le' Neischt daat eenzëgt Lïeven,
Ech éwegt sen — wé — kann ech stïerven?
A' muss ech haut vergoon,
Vum Daag, dé Schaan erdrohn — —
Neen — och Welte' sech obheefen,
Ja — a' mir jo dach erseefen!

Deiwel dach all Hellekraaft,
Ohne Rascht daat Deng verschaaft,
Waat, òhne Ròh, meng Rieder ze verstë'ren,
Gént mech sech wïert, den Ennergank ze ké'ren.
Am eid'le' Neischt fir Zeit gebraucht,
D'Ee vum Ivel auszebréen,
Keen Hauch haett du sech frech gemuckt
D'Raad vu' mengem Gleck ze dréen!
Waat sen ech — —
Gleich a' mech
Selver wellt ech mech verdilgen,
Fé, der Nòd mat Schaan ze bilgen,
Gév mer d'Quaal,
Spét nach baal,
De séch're' Streck net schenken,
A' Brand a' Raach,
Den Daag
Zò'm Ennergank ze lenken.
Gesoht. De Moiergen-Stier trompett
Henkel, Full, a' Mensch vu'm Bett.
All sangt a' biedt,
Um Land a' Stied,
Ze maan dem Daag eert Kompliment.
He' noht der Poiert vu'm Firmament.
D'Fulle' gipsen,
D'Henkle' schnipsen,

Pingpang, ruffen d'Klacke', kommt,
Fir d'Fréhmess, laaft, hoiet d'Zeit getrommt,
Scho' schilzt der Daag zu'm Himmel aan,
Dem Moierge' rifft hen obzemaan.
  De Schéfer tuut,
  An d'Kòh muuht,
  D'Wïerkstïet fachen,
  D'Zoppe' kachen,
Jes, do as der Daag,
Nun dech fierdeg maach,
Sos get gewess et, as d'et wees,
Jo, d'Saeche' vun der rode' Gees.

---

*******************************

## D'FLÒ AN DE' PÏERZKRECHER.

Eng Flò soht ob dem Weeh:
Wïe' rifft do hannen — heh!
Koemt zo mer oien am kreichen,
Geloieden dur'ch de' Steps ze keichen?
« E' Pïerzkrecher sen ech vu' Gebuurt, »
Rifft gleich e' Nohpescht-Wuurt,
« Muss haut, nach vir dem Daag,
» Erschengen ob der Nonne'baach;
» Well moier, nach éh'r as d'Sonne'straalen
» Fir d'éscht heremm ob d'Bïerger faalen,
» Sò weit as d'A geseit,
» Erschengt, vu' noh, vu' weit,
» Nach mé as wivil dauzend Pïerd,
» Um groeste Maart vun alle' Mïert:
» Mei' Gleck ob ee'mool do ze fannen,
» Muss ech haut ewéneg mech begannen:
» Dach, wa' mat dir ech kent
» Hei reesen nun oh Frend,
» Dech loiede' bis zu klengem Rescht,
» Mat mengen ongeheire' Laescht,

» Da' kent mein Oiert ech haut erreechen,
» Anescht muss ech hei erbleechen.
» Net waerst de dech, oh Frend, beklohn,
» Vu' mir Ondankbarkeet z'erdrohn,
» Ech sen an alle' Laenner,
» Als braav erkannt vum Kenner;
» Och, nïeven all dé aner Kaeschten,
» As hei eng Buttel Wein zò'm beschten. »
Drob d'Flò, mat Dank, zò'm schwaarzen Déer:
« Du dees mer oien eng hégeeh Éer,
» Mat dir ze reese' gïer bereet,
» Soll haale' mech keng Méh, kee' Leed. »
A' gleich ob hire' Bockel loied,
Waat dez an hire' Saecken hoiet;
Am éschte' Wirtshaus a'gekéert,
Get gleich eng Buttel Wei' geléert.
No moienchem Spaas, nodeemm se vil gelaacht,
Hir Peifchen och zum Dronk geraacht,
Trett, ech wees net wé, an d'Broscht,
Zò'm Spott, der Flò verdïervlech Loscht;
« Ech wees, » faenkt d'oierech Zaenkesch oien,
« Am Danz, am Sprange' bas d'en Hoin,
» De' Ruff vun dezen dengen hége' Goven,
» Am Oher klenkt vu' Bïedler wé vu' Growen,
» Vum Pafendal bis an d'Tirkei
» Laeft dei' Noicm wé Romenei;

» Mer seht, dat am Brodé'ren,
» Och keen dech mé kent léh'ren;
» Wie' welt ee' meeschterlecher fannen
» Als dech, am Strecken an am Spannen,
» Kuurz, kent ech riedé' gleich de Praesidenten,
» Wé welt ech loieven all deng grôs Talenten! »
Bei sech seht drob daat anert Déer,
Ewell et wor net sonner Éher,
Dee' Spott deen-s-du gedriven,
Get schonn der a'geriven;
Rifft: 't get Noiecht — jeeh hop!
Do eieven ob der Kop;
Kuck, wò dé Laempche' licht,
Do woient meng Mim gediicht;
'T as kaal, mir bleiven do logé'ren,
Dat hent mer net erfré'ren.
Drob hiift sech d'Flò a' geeht,
A' get bei d'Mim geleet.
Eng Diirche' spiert hirt Haus,
Dé hieven s'aus dem Angel aus:
« Wien do!» — rifft gleich eng Stemm,
« De Newe as heremm;
» 'T as kaal, mir bleiven hei logé'ren,
» Dat hent mer net erfré'ren;
» Muss moier nach vir dem Daag,
» Erschengen ob der Nonne'baach,

» Sen hei mat schwé're' Laeschten. »
« Heraan 't as alles ïech zum beschten ! »
Daat deckt Inseckt sprengt gleich an d'Stuff :
Oh ai ! — laeft fierchtlech noh e' Ruff ;
Alles koemt am laafen,
Hellef gleich ze schaafen.
« A' kennt der net als Retter mer erblenken, »
Seht traurech d'Flò am Ennersenken,
( Si stòg am Dreck bis oien de' Mond,
An haat bei weidem nach kee' Grond, )
« Da' muss mei' Kamerood mer dach verleihen,
» Dé eenzeg Gnood : mer alles ze verzeihen !
» Waat ech hem oie'gedoon vu' Spott am Loieven,
» Daat as geriicht vun deem do oieven !
» D'Menschheet krit dur'ch mein Erdrenken,
» Dez héch geléhert Wenken :
» Dat, dem Mïerder-Fanger ze entlaafen,
» Meng Flenkheet gov geschaafen ;
» Eer Plompheet koemt ze Paas,
» Ïech hei am steife' Naas ;
» An dat, ob Ïerde keng Talenten
» Net hoien hir eegen Elementen ! »

---

******************************

## EEN ABLECK

### AN ENGEM WIRTSHAUS ZU LEZEBURG;

### E' BILD NOH DER NATUR.

Du wees de Weisse' quòm d'leescht bei de' P**,
He' soht, me giet mer dach geschwenn e' Pat,
Elei zo menger haarder drech'ner Kuuscht,
Ech hun, dir west, e' mechtech gròssen Duuscht;
Doot hoïe der och e' booren decke' Su,
Fir mech e' Pat a' fir de Pinter fu.
De' Lui gov doierob verfluchte' bés,
Ewell hen as da' mechtech generés,
A' ka' keng Grimmel leide' net,
Dat eppes him en armer Deiwel get.
He' seht dem Weissen over neischt,
He' setzt sech doier, hen drenkt a' kreischt,
Gelt dir, he' wolt hem keen Affront oiendun,
A' wolt de' Schei' vun engem Gurmang hun,
Nach lever as hem owzeschlohn
Den Dronk, deen hïen hem oie'gesohn.
De' Weissen as da' grausem delicat,
Geseit de' Lui dat he' Chagreng haat,
A' seht, me soh, toi Chagreng toi,
Il faut buver doierob cinq fois;

Komm setz geschwenn dech hïer bei mech,
A' sé mer net ze hòfferech,
An dir, Fra P**, brengt mir an hei dem Heer,
Geschwenn elo eng nei Chasmarré hïer.
Elei dè' Lui, frò wé d'Himmelreich,
Geheid sech em den Halz vum Weisse' gleich,
A' kesst sein zocker-ròse' Baak, dir Leid,
Dat nemmescht gov an senger Freed gescheid.
Nu soht de' Lui, komm du sech meng Weis,
Viens-ci, meng Aal, an ob deng Brantwin scheis,
Ci dans la Sall well ech deng Portrait maach,
Dat d'Engel sech vu' Freed an d'Himmel laach.
De' Weissen hiift sech doierob ob a' geeht,
A' get vum Lui an de Sal geleet.
Do woren dan, sò weit mer nemme' kuckt,
Em d'Descher weit a' breet heremm geduckt,
Waat d'Staad vun Heeren a' vun Dammen hoiet,
All Schénes wor dan daatmool a'geloiet:
De' Petter mat dem M**,
Oien engem Desch zerstreide' sech,
A' bei der Fenster hiift de' Liebegott,
Mat Méh, de' volle' P** T** ob;
An d'K** wor dan daatmool och alt do,
Daat rifft: Fra P**, herob mat menger Klo,
Ech scheis ob eere' Birendrank,
He' maecht ee' nemme' stïerveskrank,

Geschasst as net gemohlt, meng Lév!
De Weisse' stông am Sal ewé en Dév,
Ze zid're' wé en Espe'laav,
A' metten an deem Heeren-Haaf.
Zum Gleck hen as net ongemut,
Och werfft he' gleich vum Kap sein Hut,
Doier enner d'Baenk, wò bei dem Schaaf,
De' Lui him eng Plaaz verschaaft.
De' Pinter haat seng Pensel an der Hand,
A' wor dermat schonn aan an d'Faarv gerant,
Nun as hen an dem Mohle' voelleg drob an
droien,
An alles laeft herbei, an 't geng ïech keen der-
voien
Fir Himmel, Ïerd a' Welt,
A' fir kee' Preis, a' fir kee' Geld,
An all um Kap hir Haenn zesoieme' schlohn,
Wé d'Bild gemaacht, an d'Mohlerei gedoon.
De' Weissen haat sei' Bild nach net gekuckt,
A' schonn haat sexmool him sein Hierz gekluckt,
Et laeft heremm em d'Stuff vum Hand zu Hand,
Neischt schéner wor ob Himmel, Ïerd a' Land!
Hei, jaizt zum Gass de' Liebegott,
( Dé zwee versti' gewess sech drob, )
Hei waat en A, e' Kenn, eng Noïs, e' Mond,
A' soh, hoies du meng Lïeven eppes schéner font.

Mat Batté quòm Katòlé och herbei,
Ze kucken dé bewonnert Hexerei:
Elei, wïe' welt ïech sohn dé Freed dé dé zwee hun,
Si kucken alles aus, vun hanne' bis virun,
Gesi' sògoier wò d'Flé sein Hiem beschasst,
Gesi' wò s'oien dem Halz hem d'Blut gefasst.
De' Weisse' krit nun endlech d'Mohlerei,
He' kuckt, oh Leed! a' koemt an d'Rooserei,
Sei' Mond ervellt sech deck mat Schaum,
Dé mechtech Lepsen haale' kaum,
Ewé dem roos'ne Faar schwellt ob seng Stemm,
Scho' faalen d'Descher, d'Still an d'Baenken em;
De' Lui fléht baal hier, baal doicr,
An alles denkt hen as verloier:
Baal leit hen ob dem Desch, baal henkt hen oien der Dir,
Sein Hut, an hïen, dé brïeche' kreiz a' quïer d'Geschir;
Me waart, du Gé, ech waerd dech léh'ren,
Mein Halz mat Fléstech ze garné'ren!
Secours! jaizt bausse' sech de Pinter fu,
A' kreischt, a' blut, a' jaizt alt, oh mon cou!
Du hiift sech dan den T** ob, a' koemt
Ma'm Gass, mat sengem allerbeschte' Frend,
De' Weissen as gleich ohne Saaft a' Kraaft,
De' Lui get vum Boiedem obgeraaft,

Katòlé leeht sech draan, a' seht a-ça!
Hei geeht et net wé bei der Aeppelfra;
He' rifft du gleich de' M**,
Net Liebegott, 'lo scheckt et sech,
Dat onsen Haenn de' Weissen net entgeeht,
An dat gestrooft he' get fir al daat Leet,
Waat Lui hoiet vun him erdrohn;
Fir dat ons over d'Leid net sohn,
Him wér sei' Recht net widerfoier,
Da' kommt, a' sezt dir ïech eloier;
Befoiele' get dem Weissen alsòbaal,
Z'erschengen hei am Tribenaal.
De' M** koemt als Praesident,
Katòlé as sein Assistent,
De' Batté rifft, — jeeh, chapeau bas!
Kee' Spaas elei — e' gròsse' cas;
Den T** koemt als Procureur,
Du bas, soht Lui him, mon défenseur,
Duu helt hen dan eng Chick, an hiift sech ob,
Heer M**, an du oh Liebegott,
An all dir Heeren do, gïet olecht mat ons:
A' wïen der Deiwel gov ons hïer an d'Fonz,
Deen Hongerlider Weissen,
Me 't soll een ob he' scheissen,
Oh Lui geh, a' stòss hen dach ob d'Melz,
Tu n'es qu'un lâche, wan-s-de deng revange net hels!

De' Weissen ob dé Rïed erbleecht,
A' baal an d'Box vun Aengschte seecht,
A' rifft : oh Jeses Maria, steh mer bei !
Ewell den T** quòm an d'Rooserei,
De' Praesident, dee' mé verstaenneg wor,
Rifft : stel ! steh ob, a' seht 'lo get et klor ;
An alles dreckt sech bei, a' kuckt hen oien,
An alles denkt de' Weissen deen as droien !
Me waat ! seht bausse' sech de Praesident,
Mat engem mechteg gròsse' Rïed-Talent,
Waat hoiet deen arme' Lui dir gedoon,
Fir hïen esò kreizjémerlech ze schlòhn,
Du haaz he' jo doier ausgestreckt,
Ech hu' gemeent he' wé'r verrecht.
Dir Heere', faenkt de Weissen oien, gïęt oiecht,
Waat hoie' der dach vu' mir gedoiecht,
Mech oierech hei beim Riichter oienzeklohn,
Do ech de Lui jo mat Recht geschlohn.
Och haett dach onser Herrgott mir sei' Seege' gin,
Dat ech dach kee'mool haett hei dezen Daag gesin,
Dan haett de' Lui ech geklapt dabaal,
Net steng de' Weissen an dem Tribenaal ;
Den T** haett mein Armuth net veroiecht,
Ech wé'r vum Praesident nach haut geoiecht.
Doierfir aus Grond vun eerem Hïerzen,
Hoielt mat mengem Leed dach Schmïerzen,

Soht, he' steht genoch am Kreiz, am Leed,
Fir dat ons Gnood hem haut gev matgedeelt.
Och! all dir Heere' wé der git a' sit,
A' laeſt alt nach an eerem gut Gemith,
De' Seege' Gottes, deen den Armuth haellt ze
Roth,
Da' giet dem armen aale' Weissen dach éer
Gnood,
Ze zéen ongestroeft aus desem Roth,
Dat nemmescht him an sengen aalen Doh'n,
Keng Grimmel haett dach nohzesohn.
Hen haelt doierob eng Weilche' stel, a' kreischt,
A' wescht sech d'Aen ov, a' seht nach neischt,
An alle'goierten em hen traurech stin,
An alt am Hiera hem hire' Beifal gin.
Over nee', faengt he' langsam oien,
Et as verbei, ech sen num droien,
Fir den aale' Weissen as ob Ïerden,
Kee' Gleck, trotz allem Rieden.
Neen, ech faalen ennert d'Schemesch-Hand,
Mein Noiem get schaendlech aller Welt bekant,
Gehange', waerd, nach spét noh mengem Stier-
ven,
De' schwaarze' Koieh oie' menge' Glider lieven.
An du meng Fra, mat deer ech Gleck a' Leed,
Bis hiren Dood ganz briderlech gedeeld,

Gesin deng Knoche' schon am Grav sech ré'ren,
Dat schaendlech Enn vun dengem Man ze hé'ren,
Daat, oh steh mer bei mei' léve' Gott do oieven!
Dei' ganze' Rass, dee' jider ee' muss loieven,
Bis an dé allerspétest Dohn,
Mat Schïemt a' Schaan, waerd schlohn.
Haal aan deng Rïede', Weissen, haal se aan!
Seht drob de' Praesident, a' wescht sech d'A'n,
Du haaz d'Talent ons Hïerzer ze erweechen,
Net waers de schaendlech haut erbleechen!
D'Trénen dé wé Bure' laafen,
Aus allen A'n dé ons begaafen,
Dé lossen dech net ennergohn;
Och as deng Stroof der nohgesohn!
Bravo! kleckt alles hech an d'Haenn,
Aus Freed fir d'gut erfollegt Enn,
An alles em den Halz hem laeft,
An an den Trénen hen ersaeft.
Mir seht, dat graad an deem Moment,
Ob d'Scheller flòg vum Praesident,
Eng schloiedweis Dauf, an doraus lïicht,
Dat Gott zefriede' wor mat deem Gerïicht.
Och seht mer dat, ze danke' Gott,
Gehaale' gov eng gròs Ribott.

---

●●●●●●●●●●●●●●●●●●●●●●●●●●●●●●●●

# NOHRÏED.

---

Heremm vu' menger Rees (eng Kéer dé geschwenner wor as ech se geschaat haat), do ech den éschte' Bòn vun dezer Schrevt scho' gedreckt zum nohgesi' kriit hoien, wor et ze spét fir, wé ech et maachen wolt, d'Virwuurt, waat ob deen éschte' Blïeder ze lïesen as, als e' klengen Aa'-gang zum grammatikalesche' Mekanisem vun onzer Mondaart dengen ze dun. Genédegd hanne' noh daat ze sohn, waat ee' mat Recht léver am Oiefànk gelïest haett, bïeden ech de' Lïeser an dem Emstand vun der Nòd d'Mettel ze hoielen, dee' vun der Ongewoennlechkeet an der Oieder obzehïeven, a' befridegd mat enger Aarbecht dé mech net wéneg Méh, am Sichen an am Denke' kaascht hoiet, de' Wïerd dervun, sò kleng as hen och wér, wessen ze schaetzen, ohne sech durech en aneren Emstand bestemmen ze lossen, als durech d'nakech Saach selver.

Ech wees net ob der sech vil viroie' mir mat Ïerscht em onzen Dialeckt bekoemmert hoien,

Dach wonnerlech, eng Rïed dé vun allen am meschten em ons klenkt, a' wellecher gewess e' vun de' wiichtechste' Mettelen zur Kenntness vun der lezeburger Individualitét leiht, bleivt vun ale' verlost, a' selver den Emstand, dat ee' mat der groester Freed eng Schrevt, a' lezeburger Deitsch, vir johrhonnerte' geschriwen, selver haett se weneg litterairische Wierd, gév liezen, hoiet ons net oie'gedriven onse' Kanner-Kanner, velleicht wan ons Sproch ganz veraenнert as, dé selveg Freed emool ze maachen.

Net wel ech rieden vun aner nòhpesch Provinzen, wé, z. B., Léck, dé hir Sproch schon lang grammatikalesch verstin, over d'Kenntness vun engem Dialekt, as heu och anescht vu' kenger gròsser Wiichtegkeet, hoiet dach, filologesch betroiecht, an Hinsecht vun der allgemenger Sprochwessenschaft, e' mé oder wéneger gròsse' Wierd. Eng Sproch as e' Naturfactum, wovun as mer d'Bedeiteng nemmen durech Observatiònen, iver daat Factum oie'gestalt, fanne' kennen. Woiel wér et eng Dommheet sech anzebillen, dat ons Mondaart, durech vil dran ze schreiven an ze liesen, weit verbreet, emool vu' gròsser Wiichtegkeet gév; de' fraenkeschen Dialekt, deen de' Luther zur deitscher Schrevt

sproch erhoieven hoiet, haat durech seng Natur an seng Ausgebreedheet, Pretentiònen, ob wellech as mir net hoffe' kennen. Dach daat, waat onser Sproch eegen as, muss deen, deen dra' ried, oie'gohn. Ech gleeven doieremm, dat dé mescht Lïeser vun dezem Bichelchen mer Dank wessen fir dat Wénegt, waat ech hen elo gi' matdeelen.

### IVER DE' WOIELKLANK.

An de' Volleks-Sproche', wò d'Geviller mé am Gebrauch sen as de' Verstand, faennt een, wé bei den Italiéner, an an de' meschten Dialekten, d'Zeechen vun der Sentimentalitét, waat an der Intonatiòn vun den Toenen mé als wé an de Konsonante' leiht, am meschten entweckelt. Dé Ursach mecht dat baal all Dialekten, an onsen tret hei bei, ohne de Gebrauch vu' villen Accenten, schwéer ze schreiven an ze lïese' sen. Och wér et ze wenschen, dat ee', wé an der schwédescher Sproch, ons villerlee e[en] an e[en] durech verschiden Accenten kent zum Erkenne' gïen, fir dat, noh enger weit kirzerer a' lïichterer Ibong, als bei dezem Zòstand vun de' Saachen, de' Lïeser, durech d'Natur vun onsen

Toenn oien hiren Zeechen ze erkennen, goier net obgehaalen am huurtege' Liesen, d'Schénnheeten dé den Toenn selver, oder hinnen am Rithmus, oder an der Idé oienhaenken, fille' gév, an also Freed oder keng kriich.

Wirklech as onsen Dialekt, obschon aarem a' villem, och oft greislech oien den Toenn selver, vil reicher oie' Rithem as dé aner niderdeisch Dialekten, a' net wéneger aarem as dé Hòhdeisch. D'*Iamben*, d'*Trochaen*, d'*Daktilen*, d'*Anapaesten*, d'*Amphibrachien*, d'*Paeonen*, all latengesch a' grékesch Versaarten kennen an onser Mondaart, mat Gleck, gebraucht gien. Am Iversetze' vun dem éschte' Boch vun der Iliad, hun ech am deitelechste' font, dat ons Wiirder leicht am Takt vum freierlechen Hexameter goh' kennen :

« Atréus Soenn an dir aner, vum eise'blenkeg Achaier,
Iech woiel gieven dach d'Goetter, dé héch den Olympus bewoienen,
Heem ze komme' mat Gleck, a' Priamus Staad ze verbrennen;
Mir over giet mer d'Doiechter heremm d'Lév, hoielt dé Geschenker :
Jupiters Soon dan éhert der och, Apollo dee' weit werfft. »

Gleichwoiel doierob allegoiert och Beifal göven hem d'Gréchen :
Éher ze dun dem Préster, an d'praechtech Geschenker ze hoielen;
Over 'sò haat et am Hïers net Atréus Soon Agamemno,
Doiefir weisst hen hen ov mat Schaan, an droeht hem mat Eifer :
« Dat dech, oh Greis! bei den hoiele' net ech bei de' Scheffen heï kréen,
» Weder elo, etc., etc., etc.

D'Regel iver d'Apostrofiére' vum *n*, dé ech schon am Virwuurt (Blaat 2) oie'gin, as net dé eenzech dé Laaf an d'Ausspriëche' vun onse' Wiirder oder Mellheet an ons Toenn leeht. Obschon an der deitscher Sproch d'Ackumulatiòn vun haarde' Konsonante' eng gewess Kraaft an d'Toenn brengt, sò loieven ïevel selver deitsch Schrevtsteller, enner welleche' *Jean Paul*, dé niderdeitsch Dialekten, wò d'Wiirder a' welleche' bei den Deitschen haart Konsonanten zesoieme' stin, durech d'Aschuppe' vun enger Vokaal obgeweecht gin. Mir sohn :

*Durech, Mellech, Arem*, etc., wò dé Deitsch durch, Milch, Arm, etc., schreiven.

Dach kenne' mer dé a'geschuppt Vokaalen auswerffen, sobaal as de' Rithem dé Elision er-

soiedert; mir sohn och, *dur'ch, Mell'ch, Ar'm.*

Oft aennere' mer e' Konsonant deen bei engem aner gév haart klenken: An Deitschland schreivt mer Bilder, mir sohn *Biller.*

D'*Gummkonsonanten*, dé am ofste' schwéer, selver am Deitschen', wò se scho' sannefter as am Hollaennesche' klenke', loose' mer aus, oder veraennere' se an *h*'en dé net aspiréert sen. Mir schreive' *sohn* an net sagen.

Och fir d'Aussproch weecher ze maache', schreive' mer etlechmool e' Konsonant wéneger, eng *Pisch*, am Deitschen eine Pfirsiche, *Peffer* a' Pfeffer.

Mir verlengen oft ons Wiirder durech en Oie'saaz; sò schreive' mer e*lo*, an och *lo*, e*wé* a' *wé*, *sò* an e*sò*, *well* an e*well.*

Als eng aner Eifonies-Regel kenne' mer dé nenne', noh wellecher oft en *s* zweschen zwee Wiirder an d'Mett gesaat get; *ob-s-de*, as en Exempel.

### D'Vir- an d'Nohsilben.

*Virsilbe'* sen:

*Ant* – Antwuurt, *em* – Emgank, *be* – beschlohn, *ent* – entlaafen, *er* – erbaarmen, *ge* – Gebuurt, *mes* – Mesgebuurt, *on* – Onrecht, *ur* – Ursaach, *ver* – verschiden, *zer* – zerfaalen, *oien* – oie'laafen.

*Nohsilbe'* sen :

*Chen* a' *le* — Moodchen, Joengle, *esch* — Streidesch, *el* — Hoenkel, *heet* — d'Menschheet, *rei* — Mohlerei, *schaaft* — Manschaaft, *echt* — Heilecht, *er* — Schlaesser, *in* — Kinnekin, *eng* — Meeneng, *nes* — Begrïevnes, *eg* — rooseg, *sem* — spoiersem, *lech* — hoemlech, *mool* — dreimool, *ech* — sandech.

D'DEKLINATIÒNEN.

Mir hu' keng : d'Substantive' gi' mat dem Artikel *den* oder *en* déklinéert :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| 1. — | den ... | d' ... | d' |
| 2. — | vun dem ... | v. der ... | v. dem |
| 3. — | dem ... | der ... | dem |
| 4. — | den ... | d' ... | d' |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 1. — | en ... | eng ... | en |
| 2. — | v. engem ... | v. enger ... | v. engem |
| 3. — | engem ... | enger ... | engem |
| 4. — | en ... | eng ... | en |

PLURALIS :

| | | |
|---|---|---|
| 1. — | d' | ... d' ... d' |
| 2. — | vun den | ............... |
| 3. — | den | ............... |
| 4. — | d' | ............... |

De' Pluralis vun de' Substantiven erschengt a' ville' Formen :

1. *er* – Ovender; 2. *en* – Zeiten; 3. *a* veraennert an *ae* – d'Kaep; 4. *a* veraennert an *ae* mat der Nohsilleb *er* – d'Maenner; 5. *o* veraennert an *é* – d'Ké; 6. *a* an *ïe* – d'Stïed; 7. *a* an *ïe* mat *er* – d'Rïeder; 8. *u* veraennert an *i* – d'Bridder; 9. *oie* veraennert an *ïe* – d'Mïed; 10. *o* an *i* – d'Bicher, etc.

Bei der Deklinatiòn vun den Adjektive' soh' mer, als Haabtrégel, dat *en* de' maennlechen Ausgank, an dat d'Adjektiv an senger Urform, mat wellecher et vir weibleche' Substantiven erschengt, durech en *t* verlengt, sei' Verhaeltnes mat neitraale' Substantiven ausdreckt. Mir seht en *helleg*en ( Man ), eng *helleg* ( Fra ), en *helleg*t ( Kant ).

De' Komparativ get durech *er*, wé *schéner*, oder durech *mé*, wé *mé* schén ausgedreckt. D'Zeeche' vum Superlativ as am gewénlechsten *st*: *De' schén*st*e Man.*

D'verschide' *Pronomina* sen :

*Ech; du, de; hen, si, se, et; mir; dir, der, si, se; dé; deen; dez; hïen; eer; hiren; onsen; dein; mein; sein; keen.*

*Dé*, an *deen* gin och mat *jénnechen* a' mat *aner* deklinéert.

Ech fannen et onnoedech d'Lescht vun de' Prepositiònen an den aner *onveraennerleche'*

Wiirder ze maachen; et as leicht vir deen, deen se hoie' muss, sech selver an deem Nòdfal ze hellefen.

Och waat Zéitwiirder oie'belangen, hoiet ons Sproch eng séer gròs Aenlechkeet mat der Hòhdeitscher; nemme', waat d'Hellef-Zeitwiirder oie'belangt, se' mer vil verschiden, besonnesch waat d'Zoiel vun dezen oie'geeht. Net eleng *sin*, *hoien*, *sollen*, over och *gin*, *gien*, an aner, rechne' mer an onsem Dialekt. Ech *gèv gelèvt gin* as eng Oie'wenneng vun zwee deser Zeitwiirder.

Et schengt mer nach wiichtech oienzegin, dat den Aarmut vun onser Sproch, besonnesch aus der gròsser Zoiel vun den Homonimmen, dé onsen Dialekt esò ze sohn dïebelt, hervirkoemt. Ja, et gi' wéneg Wiirder dé net zweeerlee Denger bezeechnen, besonnesch an den eegenen Toenn vun onser Sproch; dach as bei de' meeschten Homonimmen eng Differenz an der Intonnatiòn vum Grondtòn — *kees* (jamais), *Kès* ( fromage ); *wees* ( tu sais ), ( froment ), ( une espèce de vessie ), etc.

ENN.